- 2 Mei 1939 - إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم. (القرآن) Taoen ka VIII No. 17

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## RIKRIK-GEMI.

Agama Islam keras pisan ngawadjibkeun ngabakti ka Toehan, kalawan minoehan hate koe hormat sarta goemeter isin (taqwa), namoeng agama Islam henteu ngaharamkeun ka oematna pikeun ngarasakeun kanimatan doenja, sarta teu marentah koedoe hiroep sangsara.

Toehan ngaamar kana sagala kalakoean anoe njalametkeun sarta njenangkeun kana diri, sarta ngalarang kana sagala kalakoean anoe baloekarna baris njoesahkeun kana diri. Sapertos kaborosan lebet kana tjelaan, demi rikrik-gemi lebet kana poedjian; ketjap boros, basa Djawa, dina basa Soenda pihartoseunana, royal. Namoeng saestoena, noemoetkeun hartosna ketjap mah, royal teh sae pisan, margina pokona ketjap teh „roi", demi „roi" teh basa Fransch, hartosna radja. Djadi hartosna royal teh, taladjak radja, moerah tangan sareng sagala kalawan kaoetamian, kalawan kaperjogaan. Namoen bae parantos galib, sakoer noe teu aja karikrikan, kagemian, disebatna royal.

Dina agama Islam henteu aja larangan, oelah njimpen emas djeung perak dina peti beusi, samalah aja sabda Rosoeloelloh, noe oengelna kieu:

إنك أن تذر ذريتك أغنياء خير من أن تذرهم عالة أن يتكففوا الناس.

Hartosna: „Leuwih hade maraneh ninggalkeun ahli waris hartawan tinimbang ninggalkeun ahli waris miskin, nepi ka koedoe djadi toekang baramaen."

Malar oerang ninggalkeun ahli waris hartawan teh, sareatna taja deui djalanna, djaba ti oerang koedoe rikrik gemi; daek bibilintik, itikoerih, ngagehkeun pikeun mangke.

Djabi ti ieu aja deui hadis anoe teu kinten parantos ma'loem pisan, anoe eusina marentah, jen oerang koedoe digawe pikeun njiar kadoenjaan saperti arek hiroep salalawasna, sarta koedoe digawe pikeun kaaheratan saperti arek maot poë isoek.

Agama Islam henteu pisan-pisan bentji kana kabeungharan, samalah ngawenangkeun njiar kabeungharan koe djalan noe halal (eerlijk en geoorloofd); moeng bae, noe kakadarkeun beunghar koedoe insjaf kana d z a t n a, a f'a l n a djeung s i f a t n a kabeungharan, soepaja oelah ngabdi (napekong) kana radjakaja, ditoempakan koe banda. Demi „dzatna" beunghar teh, poëk kana djalan kabatinan, „sifatna" ngarasa koerang keneh bae, „af'alna" riweuh, kaweur hate, katambih adigoeng, koret, toma, hawek djeung tegaan.

Kabeungharan teh kedah sabalikna ti eta, nja eta kedah digoenakeun njiar kaaheratan, kedah didamel alat kana babanda pikeun aherat.

Kapan:

الدنيا مزرعة الآخرة

soepados oelah:

الدنيا جيفة وطالبها كلاب.

Djabi ti dalil-dalil noe kasebat di loehoer, aja deui firman Toehan dina Al-Qoerän, noe oengelna kieu:

وابتغ فيما آتاك الله الدار الآخرة، ولا تنس نصيبك من الدنيا.

Hartosna: „Siar koe maraneh kaaheratan, tatapi papada kitoe, maraneh koedoe toelaten sarta ngamoeljakeun kana nasib di doenja."

Rikrik-gemi noengtoen kana kamoeljaan diri, kamoeljaan doenja aherat; nja eta hiroep dina katjoekoepan, bisa njoemponan kana roepa-roepa kawadjiban djeung kaperloean hiroep (gezins- en sociaal leven) sarta tegep ngamoeljakeun kaislaman, hartina njieun roepa-roepa kahadean ka pada manoesa (amal ibadah), sangkan bisa nimboelkeun sarta ngarasakeun rahmat nimat. Margi paedahna agama Islam teh toemetep dina kasoemerahan, katengtreman, kaamanan hate, anteng dina ngarasakeun rahmat nimat, noemoetkeun firman Toehan:

وما أرسلناك إلا رحمة للعالمين

anoe hartosna: Loengsoerna Rasoeloelloh pikeun ngadatangkeun rahmat ka sakabeh alam. Amin!

Wallohoe a'lam bissowab.

T j i p t a r a s a.

## Amal Ma'roef.

*Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „p a d a m e l a n s a e" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A.M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres² ka adm. ieu s.k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan p r o e f n u m m e r.*

*Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.*

*Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoenggel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng karaos kamadjenganana ieu s.k.*

*Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.*

## NGOLAH NASIB.

Koe dibeuleum oge daging mah parantos raos, komo oepami dipasak sareng pinter djoeroe masakna, beuki langkoeng raos bae.

Paria pait, oepami didahar teu kalajan dipasak heula, henteu raos, nanging koe pinterna djoeroe masak sanadjan paitna aja keneh, djadi raos.

Koe doea roepi tjonto di loehoer, terang pisan kaperloean sareng goenana pinter masak teh, nja eta soepados katoeangan anoe raos djadi tambih raosna, anoe teu raos djadi raos. Anoe pangperloena kedah pinter masak teh nja eta masak nasib (papasten) anoe toemiba ka diri oerang, margi oepami kirang pinterna masakna, oelah bon nasib awon anoe matak ngaroegelkeun ka oerang, sanaos nasib sae oge matak ngadjantenkeun kirang raos, malah sakapeung matak weureu.

Koe margi di sadoenja oge moal aja hidji djalma anoe papastenna saroepi, boh sae bae, atanapi awon bae, nanging salamina sae sareng awon, sedeng toedjoean oerang sarerea sadaja ngoedag

kasenangan sareng kasalametan hiroep, djadi kedah pisan pinter masak teh, ngolah nasib anoe toemiba ka diri oerang, soepados salamina papendak sareng sjoekoer.

Aja saleuheung teu pinter masak katoeangan mah, margi oepami aja katoeangan anoe teu raos teh, kenging ditoenda, oelah ditoeang atanapi dipitjeun bae, nanging papasten anoe toemiba ka diri oerang mah benten deui, teu tiasa ditoenda, teu tiasa diapelan emboeng nampi; djadi kapaksa koe oerang kedah disajagian kantjah pamasakan, soepados eta nasib (papasten) dongkapna ka oerang teu ngadjantenkeun karoeksakan lahir batin.

Kedah emoet, papasten anoe tiasa njilakakeun ka oerang teh sanes papasten awon bae, namoeng anoe sae oge oepami teu tiasa nampina mah, matak tiwas.

Tjontona: Njiroean anoe ngadon njeuseup kana peueut sirop di toekang² ijs sareng sabangsana, seueur anoe ladjeng titeuleum doegi ka tiwasna, margi kamalinaan koe raos. Ieu teh pieunteungeun ageung pisan!

Leres pisan saoerna Aboeja, elmoe teu dipake taja gawena; djadi sanadjan manggoedang-goedang elmoena oepami teu dipake mah, sami bae sareng anoe malarat koe elmoe, da moal kaala mangpaatna. Tinimbang kitoe tjek emoetan pribados „saeutik padoe mahi, tinimbang loba teu kadahar".

Koe pinter masak nasib (papasten) teh, tiasa njegah gelap mata anoe noengtoen roepi³ katjilakaan lahir batin.

Sim koering teu kinten pertjantenna jen A. M. salamina tiasa ngaloearan recept masakan anoe parenting made in fabriek Aboeja.

Soegri anoe palaj oeninga sareng mikaboetoeh kana recept masakan, kedah enggal langganan Al-Moe'min.

A.

## PATAROSAN.

1. A. gadoeh anak awewe nji B. nji B. gadoeh salaki ka C. teu lami nji B. (anak A.) ditalaq koe C. (لبعد الدخول) dina salebet iddah nji B. ditanjaan koe D. sarta pananjaanana صريح sanes koe كناية sarta B. poeroeneun.

D. djangdji ka nji B. dimana geus loebar iddah baris kawin.

Dina waktos nji B. teu atjan loebar iddahna, teras A. (bapana nji B.) wakil ka E. soepaja dipangnikahkeun anakna (nji B.) kieu pokna:

E.! pribados wakil moetlak ka andjeun, tikahkeun anak pribados wasta nji B. dimana geus loebar iddahna ka djang D. maskawinna f 5.— diandjoekkeun.

Koemaha eta nanjaanana D. ka nji B. dina salebet iddah sah atanapi henteu?

Koemaha ngawakilkeunana A. (bapa nji B.) ka E. eta sah atanapi henteu?

2. F. gadoeh anak awewe wasta nji G. eta nji G. oemoer 3 taoen, koe F. dipasihkeun ka H. sarta F. njarita ka H. dimana ieu boedak aja djodona pek bae koe andjeun kawinkeun.

Dimana nji G. aja djodona koemaha sah ditikahkeunana koe H. at. henteu?

3. Sabaraha hidji saratna wakil.

4. „ „ „ anoe ngawakilkeun.

5. „ „ „ anoe diwakilan.

Njoehoenkeun diwaler dina serat kabar noe bade medal.

Samemehna timpah reboe noehoen.

Baktosna poen,
Langg. no. 2173.

N. B.

Manawi aja boekoe Tarich-Islam sabaraha pangaosna.

## WALONAN.

### OEROESAN CHITBAH (خطبه)
### (NANJAAN).

Perkawis nanjaan dina kitab faqih aja 5 masalah:

1. Nanjaan ka awewe anoe boga 'idah ti salakina anoe sedjen, nanjaanana kalajan soreh, teroes terang, eta hoekoemna haram.

a. Pisahna ti salakina teh koe tolak rodja'i, hartina beunang diroedjoe deui, eta haram (طلاق رجعي).

b. Pisah koe tolak bain, tolak tiloe, anoe teu beunang diroedjoe deui, eta haram.

c. Pisah koe lantaran maot, haram.

d. Pisah koe lantaran fasach (فسخ) eta oge haram.

2. Nanjaanana teh henteu soreh, nja eta koe ta'rid (تعريض) hartina: koe sindir, koe malibir, koe malapah gedang, eta mah wenang, asal oelah ka noe pisah koe tolak rodja'i.

Ari ka noe tolak rodja'i mah, haram bae.

Oepamina: Keun bae, engke oge ka andjeun mah moal euweuh noe daekeun, atawa koemaha bae ketjap-ketjap anoe malibir kana aja maksoed.

3. Nanjaan ka popotongan anoe geus ditalak tiloe, haram deuih, anging koedoe geus dihalangan koe noe sedjen sarta geus loebar iddah deui, kakara wenang, tjara noe kasebat dina masalah I djeung II tea.

4. Nanjaan ka awewe, anoe oerang njaho, jen geus aja anoe sedjen anoe nanjaan sarta geus ditampa, eta haram.

Anging lamoen geus dibedokeun mah koe noe ti heula atawa geus diidinan, teu kieu-kieu eta mah.

5. Lamoen dimoesawarahan koe noe rek nanjaan ka hidji awewe, pikeun noe geus njaho kana katjelaanana eta awewe, wadjib ditjaritakeun sakanjahona anoe terang, pikeun kamaslahatan laki-rabina tea.

Kitoe anoe kaoengel dina kitab:

فتح المعين هامش إعانه ٣ ص ٢٦٩.

M. a.

2. Kanggo ngawalon patarosan kadoea saladjengna, oerang dadar bae.

### BAB WAKIL.

Dina ieu bab wakil aja 4 perkara anoe koedoe diingetkeun:

a. موكل (Moewakkil), anoe ngawakilkeun.

b. وكيل (Wakil), anoe diwakilan.

c. موكل فيه (Moewakkal fih), perkara anoe diwakilkeunana.

d. صيغه (Segat), omonganana anoe ngawakilkeun.

Naon ari hartina ngawakilkeun teh?

Ari hartina ngawakilkeun teh:

وهي : تفويض شخص أمره إلى آخر فيما يقبل النيابة ليفعله في حياته

nja eta: masrahkeun oeroesan ka djelema sedjen, oeroesan anoe beunang digentenan, soepaja dipigawe dina keur pada hiroep.

Moewakkil djeung wakil, sarat koedoe anoe berakal, oelah boedak atawa anoe owah.

Noe diwakilkeunana koedoe perkara anoe beunang dipigawe koe anoe ngawakilkeun tea, tapi oelah bangsa ibadah badan, saperti solat poeasa, malah bangsa soempah atawa ngakoe (إقرار), oge teu meunang diwakilkeun.

Ari moenggah hadji mah atawa oemroh, meunang oerang ngawakilkeun, lamoen oerangna teu bisa ngadjalankeun koe maneh atawa anoe katalatahan koe anoe maot (وصي).

Noe beunang diwakilkeun teh sagala akad djeung fasach anoe djadi tanggoengan moewakkil, anoe beunang dilampahkeun harita waktoe ngawakilkeun tea.

Akad teh saperti: djoeal beuli, nikah, hibat, ngagadekeun enz.

Ari fasach saperti: ngabedokeun djoeal beuli, moelangkeun barang tjatjad, nampa, masrahkeun dj. s. l.

Teu sah: a. ngawakilkeun ngadjoeal barang dagangan, anoe tatjan kamilik. b. ngawakilkeun nolak awewe anoe rek dikawin.

Kaopat, oelah beak waktoena lamoen tatjan prak takbirotoel ihrom dina solat anoe kadoeana.

Sjaratna djama tachir aja doea. Kahidji, koedoe niat djama samemeh beak waktoe solat anoe ti heula tegesna lamoen rek narik magrib ka isja teh oelah geus beak waktoe magribna. Kadoea, oelah waka beak waktoe njaba, lamoen tjan tamat solat anoe kadoea anoe diachirkeun tea.

Samboengeun.

Q. I.

## Pahlawan-pahlawan Islam.

Koe T. J.

SHOLAHOEDDIN AL-AJJOEBI.

Dina taoen 1898, Keizer Wilhelm II Emperator Djerman djeung Radja ti Pruisen katoet prameswarina parantos soemping ka Damascus.

Dina choetbahna noe dikedalkeun di pajoeneun para pangagoeng Syria, andjeunna parantos nerangkeun, jen andjeunna katjida soeka boengahna jasa soemping ka Damascus, tempatna Pahlawan Islam noe parantos kawentar tina hal kagagahanana, nja eta Soeltan Solahoeddin Al-Ajjoebi (Saladin).

Samemeh moelih, Keizer sareng prameswarina, ngahadjakeun soemping ka koeboeran Pahlawan Islam, bari neundeun krans anoe ditoelisan koe aksara Arab noe kieu pihartoseunana: „Wilhelm II Keizer Djerman djeung Radja ti Pruisen, njieun pangeling-ngeling ka Pahlawan Islam noe gagah perkosa Soeltan Solahoeddin Al-Ajjoebi".

Ieu Pahlawan Islam dibabarkeunana di benteng Takriet dina taoen 532 H. (1137 M.) ti koelawarga bangsa Qoeraesj noe kamashoerkeun leber wawanen nepi ka djaman kiwari.

Lahirna ieu Soeltan teu ngadatangkeun kagoembiraan ka noe djadi ramana, djalaran noemoetkeun sangkaan andjeunna mah eta moerangkalih bakal djadi djalma noe tjilaka djeung mawa sial. Dilahirkeunana sawaktoe pisan djeung dirampasna benteng-benteng Islam noe penting djeung kota Bahroez koe kaom Solibien (balatantara Kristen), sarta nangisna noe mimiti matak ngahoedang kasedih djeung kanalangsaan.

Tapi aneh, moerangkalih noe disangka pisialeun teh, bet djadi sabalikna, nja eta djadi Pahlawan Islam noe merangan balatantara Kristen, noe geus njorang mangtaoen-taoen di tanah Palestina.

Kalawan manah noe sedih, ramana eta moerangkalih (Ajjoebi) angkat ninggalkeun benteng Takriet, ngadjoegdjoeg ka tanah Moersoel pikeun njoehoenkeun pitoeloeng ti pangagoeng di dinja, noe djenengan Atabigoe'lmadoeddin Zenggi.

Kasoempingan Ajjoebi dibageakeun kalawan kagoembiraan koe sakabeh pangagoeng eta nagara, sarta dina taoen 534 H. andjeunna didjadikeun Goepernoer (Wali) di Ba'labakka (بعلبك).

Ti kawit harita Ajjoebi ngawitan ngadidik poetrana noe saenja-enjana, kalawan teu petot-petot ngadoe'a ka Noe Kawasa soepaja poetrana didjadikeun hidji Pahlawan Islam noe pibisaeun ngaleupaskeun deui tanah-tanah Islam tina genggeman bangsa Solibien.

Dina taoen 541 H. Soeltan Atabigoe'lmadoedin moelih ka rohmatoelloh. Doepi noe ngaganti djadi radja nja eta poetrana noe djenengan Soeltan Noeroeddin Zenggi.

Samboengeun.

## Pangaweroeh Paoesahaan.

Samboengan A. M. No. 15.

— — — — — — — — — —

Dina A.M.-A.M. noe ti pajoen parantos diterangkeun, pang oerang teu bisa ngarobah kana harga kalapa (kopra) di pasar doenja, rea pasal² noe djadi panghalangna. Ajeuna oerang papaj perdjalanan dagang kopra di Hindia Walanda, soepaja oerang bisa mendakan djalan pikeun ngomean harga kalapa panghasilan bapa tani.

Karereaanana kebon² kalapa bapa tani teh katjida paboerentjajna, nepi ka hese ngoempoelkeunana kalapana. Koe maranehanana diichtiaran sangkan babari mareunangna kalapa, nja eta diarajakeun tangkoelak² kalapa. Eta tangkoelak² teh gawena ngan woengkoel meulian kalapa ti bapa² tani di tempat sewang-sewangna. Dimana geus rea, kakara koe tangkoelak² teh didjaroeal ka toekang² njarieun kopra. Eta toekang njarieun kopra teh biasana maratoehna di tempat² laleutik bae, dj. kopra noe katarimana teu sabaraha reana. Eta kopra noe saoetak-saeutik teh didjaroeal ka soedagar² noe rada gede meueusan noe araja di kota-kota. Soedagar-soedagar meueusan teh ngadjaroeal deui koprana ka soedagar-soedagar noe leuwih galede, noe sok diseboet exporteur. Eta exporteur - exporteur arajana di kota-kota noe galede bae, noe baroga palaboean kapal, pikeun ngaririmkeun koprana ka nagara sedjen.

Tah kitoe oendak-oesoekna pertingkahing dagang kalapa ti bapa tani di desa-desa noe sok dikaririmkeun ka sedjen-sedjen nagara sanggeus djadi kopra teh. Saparantos kitoe, ajeuna bidjil masalah: koemaha akalna pikeun noeloeng bapa tani bangsa priboemi, sangkan harga kalapa aja oendak meueusan ti noe parantos²?

Tadi di loehoer geus diterangkeun, jen kalapa teh mapaj tingkahna ti bapa tani ka tangkoelak, toeloej ka toekang² ngopra, toeloej ka soedagar² meueusan, toengtoengna ka exporteur - exporteur. Eta kabeh djalan minangka sasak antara noe boga kalapa djeung pasar doenja. Sadajana moal bireuk, jen eta teh sadajana pada ngabarantoen kaoentoengan samakomna-samakomna.

Ana kitoe, sangkan bapa tani aja geregelna meueusan kaoentoengan tina hasil kalapana teh, atoeh perjogi ichtiar soepaja oelah katjokot teuing kaoentoenganana koe „padagang-padagang antara" tea, nja eta koedoe neangan akal soepaja eta „soedagar-soedagar antara" teh oelah rea teuing.

Koe djalan kitoe, tangtoe kaoentoengan² noe tadi laleungitan di djalan teh bisa katarima koe bapa tani kabeh.

Baris aja samboenganana.

Salamna poen,
Tohir S. a.

## PANGWAWAR.

Moegi djadi kaoeningaan soegri noe ngintoenkeun patarosan², jen dina saban² minggoe noe katampi koe Redactie aja opat lima patarosanana, doepi djawabanana noe tiasa kamoeat teh dina saminggoe-minggoena moeng hidji doea patarosan bae.

Koe margi sakitoe, tangtos kagalih koe sadajana, sakoemaha pingaboegbroegeunana.

Doepi ngamoeatna djawaban noemoetkeun heula pandeurina sareng kapentinganana noe ditaroskeun.

Noe ngantos² waleran moegi kersa sabar, ngantosan giliranana.

Redactie teu kinten ngadjeng-ngadjengna kana roepi² wartos sadidinten anoe penting, pitjontoëun, sareng pakait sareng agama.

„Raksa Mitra Poetra"

Pangoeroes ieu roemah pertoeloengan ngaraos kaperloeanana kanggo ngemoetan ka sadajana para dermawan, jen ieu badan teh salamina perjogi nampi hadiah pikeun waragad malihara anoe rara masakat.

Soemangga diantos!

Kalajan asmana Pangoeroes,
Wira Sendjaja
Voorzitter.

25% KORTING 25%

Djoeragan palaj oeninga eusina kitab Berzandji?

Enggal moendoet dikintoen kitabna karangan Djrg. R. H. H. Alrasjid bin Qualiubi, tilas Vice Consul Djiddah.

Basana, basa Indonesia anoe gampil, pangaos biasa f1,50.

Noe pesen doegi ka seep sasih Mauloed kenging korting 25⁰/₀, tampi di boemi (djadi f1,12).

*Noe ngantos pesenan*

**Taman Poestaka Sari**
**Groote Postweg West 36, Bandoeng.**




Poegoeh oge, Aboeja mah sagala lain, geuning ti bareto moela sok ngadengdeng gedang, waleh ka anak intjoe, tara pisan aja noe didingding kelir. Tapi poma.... sanadjan Aboeja balaka ka sarerea, ari ka batoer mah oelah dibaredja-bedjakeun, sabab laoer noe koe Aboeja keur dipalihara, soepaja ngaboedi santri ngalegeg lebe; keun bae lampah mah heulaanan, nadjan masih keneh djadi euwah-euwah ma'siat oge. Soegan djeung soegan ngarah pikahareupeun. Pirakoe rek teu euih², ari geus disangka lebe djeung santri mah soegan, minangka keurseusna bae.

Sanadjan Aboeja kieu sipatna djeung kieu woedjoedna, oelah gana-gana ka Aboeja ngahina basa, sabab dalil djeung enas mah tara kapianggeuhan, sanadjan dalilna djeung enasna anoe Aboeja timoe ti djalan, lain ti adjengan, sabab ana dihartikeun anoe djero mah, moal beunang dikodok koe noe pondok.

Waktoe Aboeja keur gerotan djadina euwah-euwah masiat pohara apalna kana enas:

Kalintoeng djalan ka Lembang,
ka Lembang ka Tjibiana.
Kadoehoeng koering kagembang,
kagembang kieu rasana.

Baheula djeung bareto, dilarapkeunana koe Aboeja ngan oekoer kana: geloeng tjokbaj, badjoe kabaja madras, samping bang Tjiandjoer, gamparan beureum setrip aer emas bae, teu kana naon-naon deui. Demi karasana kadoehoeng dimana koe Aboeja geus karasa a'en djeung jakin, jen noe geulis djadi weredjit, noe lendjang djadi baroeang, nepi ka ngahoeroen baloeng, goelak-giloek kari toeoer herang² kari bintjoerang.

Kalakoean noe kieu teh, ajeuna koe Aboeja sok dibatja deui, ana kahartina ajeuna mah, singhoreng ari kadoehoeng teh oelah sina pandeuri, tapi sina ti heula. Tegesna sagala roepa teh, koedoe dipikir pikadoehoengeunana samemeh dilakonan teh. Demi sababna, salawasna oge ari noe sok mawa kana djoerang katjilakaan mah, tara aja noe teu djiga amis, atawa djiga pelem; roepana teh ngan gampang enak bae.

Djaman ajeuna, djaman achir, anoe ngitjoek-ngitjoek kana ageman oerang, djiga pingeunaheun pigenaheun bae, ngajoenkeun kana nafsoena manoesa; hajang asil emboeng kelir, hajang njapek zonder ngoprek, hajang lajar zonder bajar.

Anak intjoe teh mangka ati-ati bae, dimana papanggih djeung alamat-alamat anoe make „Soetji ati", „Rido galih" „Boedi asih", masing ariatna, tjaringtjing pageuh kantjing, bisi matak „kalintoeng djalan ka Lembang" tea. Ari sababna, pang Aboeja ngabedjaan kitoe, oelah sarerea ngarasa kadoehoeng tjara Aboeja. Peupeuriheun Aboeja atoeh, geus weureu seubeuh koe bangsa warna-warna, kadoehoeng teh, tjing ........ atoeh ari anak intjoe mah leuleugeur.

Ari sababna, djaman ajeuna mah, sok loba noe pinter njoempoetkeun garad, diwedakan koe sagala gratis sagala noeloeng tapi batiniahna rek ngaringkoes ageman oerang, sina mengkol sina njasab. Inget-inget akoidna geus pasiksak.

# Kadjadian² di nagara deungeun.

Kaajaan oedara Eropa dina minggoe noe anjar kaliwat rada ngoerangan meueusan timanan minggoe noe ka toekangtoekang mah. Noe keur haneut djadi tjarita dina soerat-soerat kabar ajeuna teh tina perkara babadamian di ditoe di dieu antara gegeden-gegeden nagara djeung koemaha pidjawabeun Sang Adolf Hitler, Führer (loeloegoe) Djerman kana telegram Roosevelt tea.

Demi nagara-nagara noe keur meudjeuhna barabadamian teh beunang didjieun doea goendoek. Noe sahidji dengdek ka nagara-nagara totaliter *) ari bagian kadoea noe keur alihtiar pikeun njieun „Benteng Demokrasie" tea dikapalaan koe Inggris. Noe matak nagaranagara totaliter (Djerman djeung Italie) njarieun babadamian djeung nagara² tatanggana (Hongarie, Joego-Slavie) soepaja ngadjaga bisi poelitik Inggris (ngepoeng nagaraa-nagara totaliter) kadjadian.

Mimiti noe njieun gempoengan teh Italie, Hongarie djeung Joego-Slavie, noe ngamaksoed soepaja aja karapihan antara Joego-Slavie djeung Hongarie djeung soepaja poelitik eta doea nagara ka hareup bakal sahaloean djeung poelitik „As Rome-Berlijn". Boeahna eta babadamian katjida njoegemakeunana.

Ari tjita-tjita nagara-nagara totaliter teh, dimana Joego-Slavie djeung Hongarie geus rapih rek narekahan soepaja aja beungkeutan antara eta doea nagara noe kaseboet bieu di loehoer djeung Boelgarie. Lamoen eta tjita-tjita kadjadian gampang pisan keur „As Rome-Berlijn" ngagedeanana pangaroeh di Roemenie, Joenanie (Griekenland) djeung Toerki.

Nilik sareat mah kana djadina tjitatjita totaliter teh aja harepan oge, koe lantaran perhoeboengan antara Joego-Slavie djeung Hongarie geus aloes djeung deui nagara Boelgarie roepa-roepana leuwih dengdek ka Djerman djeung Italie ti manan ka Roemenie at. Joenani, sabab Boelgarie teh boga keneh gantar kakaitan djeung eta doea nagara pandeuri teh, tina perkara tapel-wates (ieu teh garagara perang doenja deui bae).

Oepama koe oerang ditalingakeun katjida hebatna dina tjatoer poelitik antara nagara-nagara totaliter (Djerman-Italie) djeung nagara-nagara demokrasie teh (babakoena Inggris - Prantjis). Djigana koerang-koerangna mah Inggris teh kadesekkeun. Ti barang Tsjecho didjabel koe Djerman nepi ka ajeuna, meh toedjoeh minggoe, noe rek njieun „Benteng" teh ngan kaselang koe ririboetan bae, tatjan aja boektina. Ari katoeroeg-toeroeg ajeuna geus kaantjam deui bae koe aksina „As Rome-Berlijn pikeun njegah „Benteng Demokrasie". Waktoe ajeuna oge tatjan bisa keneh mastikeun sakoemaha lilana deui kana hasilna eta babadamian antara nagara-nagara demokrasie teh.

Roepa-roepana bae noe dengdek kana aja „Benteng" teh kadjaba Inggris djeung Prantjis, Polen. Keur Roemenie mah oeroesan eta teh katjida hesena aboes koemaha teu aboes koemaha. Noe matak ajeuna Inggris babadamianana djeung eta nagara beuki dikesitkeun nja di London ongkoh tina poelitiek nja di Boekares— iboe kota Roemenie—ongkoh tina perkara ekonomie. Ari njieun babadamian tina perkara ekonomie maksoedna Inggris soepaja Djerman teu gede teuing pangaroehna, djadi rada entengan dina babadamianana tina perkara politiek.

Soepaja „Benteng" tea leuwih koeat geus kaoeninga koe sarerea jen Inggris ngadjak Roeslan. Tapi lamoen noeroetkeun telegram² noe beh dieu mah, eta babadamian teh teu pati gampang tjara noe disangka-sangka. Ari Roeslan hajang aja heula perdjangdjian militer antara Inggris-Prantjis-Roeslan, tapi keur Inggris mah eta pamenta teh rada bingoeng, lain Inggris teu ngamoepakatan kana njieun eta perdjangdjian, tapi ngingetkeun ka Polen djeung Roemenie. Ieu doea nagara katjida teu panoedjoeunana kana aboesna Roeslan kana „Benteng" koe lantaran paoer dipangaroehan koe kominisme. (Kapan Roeslan teh soember kominisme). Demi Toerkie mah teu nolak² teuing ka Roeslan teh, boektina ajeuna di Ankara — iboe kota Toerkie — keur meudjeuhna babadamian dj. Roeslan.

Sakitoe kadjadian-kadjadian tina perkara rek ngajakeun „Benteng Demokrasie" djeung noe hajang njegah eta „Benteng". Ajeuna oerang njaritakeun tina perkara djawaban Adolf Hitler kana telegramna Roosevelt tea.

Tina eta oeroesan koe Benito Mussolini (Italie) geus ditjaritakeun saeutikeutikeun ngan henteu djentre pisan. Djigana bae djawaban noe apdol pisan

*) Sakoer nagara noe kakawasaanana dina saleungeun (dictator) diseboetna nagara totaliter atawa sok aja anoe njeboet nagara fascis. (M).

## Sewoe - Noehoen.

*Aja hibar pangestoe sadajana para djoeragan² anoe moehit kana Al-Moe'-min, djoeroengan Directie anoe kamari teh, parantos darongkap deui sapalih-paliheun, kalajan rebo babantoenanana pikeun oleh² anoe ngolah ieu madjallah.*

*Ti sadongkapna oge teras bae dikoko-lakeun, kintoenkeuneun ka sadaja para djoeragan salebet kwartaal ajeuna, kwartaal kadoea. Namoeng sakalintang handjakalna, sarehna kapaksa kedah oendjoekan, jen oleh² anoe parantos katampi koe ahli dapoer Al-Moe'min teh, tebih keneh pisan kana njekapan kanggo kikintoenna.*

*Koe margi sakitoe, soegri para djoeragan anoe parantos kadeuheusan koe djoeroengan tea, moegi enggal² miwarang moelang.*

## NAPSOE.

Tjeuk pikir sabongbrong:

„Koering ngarasa teu soegema kaajaan hiroep ngan sakieu; koering perloe ngoe-dag tjara batoer noe leuwih ti koering ka-lawan ihtiar neangan djalan, noe enteng djeung babari keur koering."

Dimana tjita-tjitana bisa laksana, tim-boelna teh ngan saoekoer boengah soe-gema noe diajonan djeung dirasakeun salantjar bae, henteu kalawan njoekoer-keun ka noe masihan kabingahan, poho, lat pisan ka Pangeran.

Ganti mangsa selang boelan, teu aja euih-euihna, henteu ngarasa atawa teu ngartina, jen kaboengahan djeung kasoe-gemaan noe keur dipilampah teh katam-bias. Rasa katambias, atawa rasa njim-pang tina haq teh kasered, sarta siga saroea djeung disered koe sorangan. Eukeur mah kaboengahan djeung kasoe-gemaan leuwih bedas, katoeroeg-kapindo ki „napsoe" noe mangproeng dioegoeng-oegoeng, modjokna dina leuwih djodjoh dina kasasaran.

Kaajaan noe saroepa kieu teu beda djeung misal tangkal asem noe kawak; beuki lawas djamanna, galeuhna noe tangtoe leuwih teuas, hese dipotongna lamoen teu koe leukeun, atawa pamaksa.

Pioebareunana taja lian ngan koe ta-pakoer saban poë-djam-menit, nepi ka jakin jen moal aja noe lana ngoembara, sarta koedoe balik ka noe ngadamel, kalawan bakal aja balitoengan di arah-arah mahsar, naon oleh-oleh beubeuna-ngan ngoembara di alam fana.

Moegi djadi timbangeun sadajana.

Panembrong.




### KATERANGAN IMAM GHOZALI TINA HAL 73 GOLONGAN.

Soegri noe sering maos serat-serat ka-bar atanapi madjallah-madjallah anoe ngangge dadasar Islam, atanapi sering ngadangoe roepi-roepi tableg sareng tas-wir, tangtos sering ngadangoe hadis anoe njarioskeun jen oemat Islam bakal paba-rentjaj djanten 73 golongan.

Eta hadis roepi-roepi riwajatna, anoe ti antawisna, diriwajatkeun ti Aboe Hoe-rairah, lahiran Kdj. Nabi s. a. w. kieu:

إِفْتَرَقَتِ الْيَهُودُ عَلَى إِحْدَى (أَوْ قَالَ اثْنَتَيْنِ) وَسَبْعِينَ فِرْقَةً . وَتَفَرَّقَتِ النَّصَارَى عَلَى إِحْدَى (أَوْ قَالَ اثْنَتَيْنِ) وَسَبْعِينَ فِرْقَةً . وَتَفْتَرِقُ أُمَّتِي عَلَى ثَلَاثٍ وَسَبْعِينَ فِرْقَةً . وَفِي رِوَايَةٍ : إِنَّهَا فِي النَّارِ وَوَاحِدَةٌ فِي الْجَنَّةِ وَهِيَ الْجَمَاعَةُ .

رَوَاهُ التِّرْمِذِيُّ وَابْنُ مَاجَهْ وَهُوَ حَدِيثٌ صَحِيحٌ .

„Jahoedi geus pabarentjaj djadi toedjoeh poeloeh hidji (atawa sa-oerna: 72) golongan. Nasoro paba-rentjaj djadi 71 (atawa saoerna: 72) golongan. Ari oemat kaoela bakal pabarentjaj djadi 73 golongan." Di-na hidji riwajat: „Kabeh ka naraka, anging hidji ka soerga, nja eta al-djama'ah." Diriwajatkeun koe Toer-moedzi djeung Ibnoe Madjah. Ieu hadis sahih.

Noe maos atanapi ngareungeu ieu ha-dis, tangtos ngaraos sieun sareng paoer palebah ..... „kabeh ka naraka, anging hidji ka soerga" ..... sareng roepi-roepi patarosan djoel-djol dina manahna: Naon hartina „ka naraka" teh? Naha langgeng di narakana atawa henteu? Anoe mana tea golongan anoe salamet teh? s.d.t.

Ka noe teu atjan oeninga kana eta, ti antawis para ahli A. M., ajeuna njang-gakeun katerangan anoe kalintang pen-tingna, kenging njoetat tina hidji risalah (kitab alit) karangan Imam Ghozali, di-sebatna risalah „Faisoloettafriqah" anoe ditjitakna dihidjikeun sareng risalah² andjeunna anoe sanes, djanten hidji ki-tab kandel, dingaranan „Aldjawahiroel-ghawali". Doepi katerangan anoe bade ditjoetat ajeuna aja dina katja 85 tjitakan kahidji taoen 1343 Hidjrah.

Eta katerangan maksadna kieu:

Hadis 73 golongan teh roepa-roepa riwajatna, ti antarana kieu:

سَتَفْتَرِقُ أُمَّتِي عَلَى نَيِّفٍ وَسَبْعِينَ فِرْقَةً النَّاجِيَةُ مِنْهَا وَاحِدَةٌ .

„Oemat kaoela arek pabarentjaj djadi leuwih ti toedjoeh poeloeh golongan, sarta ti antarana ngan hi-dji anoe salamet."

Aja deui riwajat, tapi ieu mah teu mashoer tjara noe ti heula, kieu:

سَتَفْتَرِقُ أُمَّتِي عَلَى نَيِّفٍ وَسَبْعِينَ فِرْقَةً الْهَالِكَةُ مِنْهَا وَاحِدَةٌ .

„Oemat kaoela arek pabarentjaj djadi leuwih ti toedjoeh poeloeh golongan, sarta ti antarana ngan hi-dji anoe tjilaka."

Aja deui riwajat kieu:

كُلُّهَا فِي الْجَنَّةِ إِلَّا الزَّنَادِقَةَ .

„Kabeh ka soerga, anging kaom zindiq."

Ieu roepa-roepa riwajat bisa djadi ka-behanana sohih (bener) sarta bisa dira-pihkeun. Ari ngarapihkeunana kieu:

Ti antara golongan-golongan Islam noe 73 tea, ngan aja hidji golongan anoe tji-laka. Nja kitoe deui anoe salametna ngan aja hidji golongan.

Golongan noe tjilaka teh nja eta noe langgeng di naraka, euweuh panghare-pan samasakali kana bisa kaloear, moal beunang disjafa'atan djeung moal diham-poera koe Goesti Alloh, nja eta kaom anoe Islam dohirna, tapi batinna mah kapir.

Ari golongan noe salamet, nja eta noe arasoepna ka soerga teh teu dihisab heula, sarta teu koedoe disjafa'atan.

Ari golongan-golongan djaba ti noe diseboet bieu mah roepa-roepa daradjat-na. Aja noe disiksana woengkoel koe di-hisab, aja noe dideukeutkeun ka naraka tapi kaboeroe katoeloengan koe sjafa'at, aja oge anoe diasoepkeun ka naraka ta-pi teu langgeng; ari lilana di naraka koemaha kasalahanana bae dina akoid djeung bid'ahna, djeung koemaha loba saeutikna masiatna.

Tah moeng sakitoe maksadna katera-ngan Imam Ghozali dina eta risalah, moedah-moedahan aja mangpaatna ka sadajana. Doepi „kaom zindiq" anoe disebat di loehoer nja eta anoe ngakoe-keun Islam namoeng hakekatna mah sa-nes Islam, djalaran patekadanana soelaja sareng iman-islam.

Wassalam

A. b. N.

## Toetoeran Tasaoef.

Koe: Al-Madani.

Samboengan A. M. No. 15.

— — — — — — — — —

Letah teh koe Goesti Alloh disimpen di djero benteng anoe katjida koeatna, dikoeta koe doea lapis koeta anoe katjida tohagana, nja eta di djero tjangkem, dibenteng koe biwir djeung koe hoentoe anoe sakitoe kekepna. Eta teh rahmat ka oerang, soepaja djadi kaentengan dina ngadjagana eta letah, wantoening letah teh hidji anggahota anoe katjida galakna djeung linghasna.

Tatapi sanadjan pangdjaga anoe sakitoe tohagana, ari anoe ngadjagana katjida lembekna mah nja teu boeroeng nobros ngadjalankeun rolna, ngoembar kahajangna, anoe toengtoengna ngadjiret ka noe bogana ngaragragkeun kana laoetan kabinasaan Doenja Acherat.

Ajeuna oerang nerangkeun tina naon letah teh koedoe didjagana?

Letah koedoe diraksa tina pirang² perkara: hidji tina bohong, boh bohong banjol boh enjaan, lantaran lamoen djalma biasa bohong banjol, laoen² tangtoe biasa bohong enjaan.

Bohong teh hidji kalakoean alamat djalma moenapek, noemoetkeun timbalan Kangdjeng Nabi s. a. w.

ثلاث من كن فيه فهو منافق إذا حدث

كذب وإذا وعد أخلف وإذا أؤتمن خان

Hartosna: „Saha² djalma anoe katetepan koe ieu tiloe roepa sipat, nja eta: lamoen njarita sok bohong, lamoen djangdji sok soelaja, lamoen dipihapean sok chianat; eta djalma teh moenapek."

Kadoea, letah koedoe diraksa tina ngoepat, ngoepat teh noemoetkeun kana hadits mah kieu:

ألغيبة أشد من ثلاثين زنية في الاسلام

Hartosna: „Ari ngoepat teh leuwih banget ti batan tiloe poeloeh kali djinah."

Katiloe, soelaja tina djangdji; bahjana njoelajaan djangdji tadi geus diterangkeun di loehoer. Kaopat, tina tjempadan djeung pojokan boh ka djalma, at. ka sasatoan atawa kana kadaharan. Kdj. Rosoel lamoen disodoran kadaharan anoe koemaha bae tara pisan dipojok, hojong bae ditoeang, henteu bae tara; tara diimplik-implikan koe dipojok.

Kalima, oelah pisan eta letah dipake papadoean atawa paloba-loba omong dina anoe teu aja mangpaatna.

Kagenep, koedoe diraksa tina ngadoe², nepikeun omongan batoer ngarah ngabengkahkeun kagorengan, at. ngandelan moemoesoehan.

Noemoetkeun timbalan Kdj. Nabi.

لا يدخل الجنة قتات

„Djalma toekang ngadoe² mah moal bisa asoep ka sawarga."

Katoedjoeh, koedoe didjaga tina ngagoegoejonkeun batoer, anoe ngandoeng harti ngahinakeun.

Kadalapan, tina moedji diri sorangan; djalma noe sok moedji diri sorangan meunang titel ti Kangdjeng Rosoel s.a.w. (الحمقى) djalma koerang akal, koerang sehat oeteukna.

Timbalan Kangdjeng Nabi s. a. w.

ألمرء باصغريه قلبه ولسانه

Maksadna: „Djalma teh djadi loehoer harkatna nepi ka ngaloehoeran harkat para Malaikat. Atawa morosot harkatna nepi ka sahandapeun harkat sasatoan; eta teh taja lian ngan koe doea roepa barang anoe katjida laleutikna, nja eta koe hate, dj. koe letah."

Djadi hate djeung letah teh bisa ngadjoengdjoengkeun, bisa montengkeun kana harkat martabatna anoe bogana. Oge koe letah bisa katjiri, naha ieu djalma pinter atawa bodo, naha goreng hatena atawa hade, bisa kanjahoan tina letahna.

Samboengeun.

## KOROPAK.

Parantos nampi ti:

Djrg. R. Soemawisastra Lgno. 2509 f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Djrg. Dinataatmadja Lgno. 1341 f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Djrg. M. B. Natadipoera Lgno. 446 f 0,80 kanggo kw II th. 39.

Djrg. Joesoef Lgno. 1907 f 0,75 kanggo kw. III th. 38.

Djrg. Djai Lgno. 119 f 2,35 kanggo kw. IV th. 38 + kw. I-II th. 39.

Djrg. M. I. Partamihardja Lgno. 2338 f 2,30 kanggo kw. IV th. 38 & kw. I, II th. 39.

Djrg. R. Alibasah Lgno. 2266 f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. R. Kd. Moh. Arif Lgno. 2203 f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. R. Hasan Soemadinata Lgno. 2389 f 3,20 kanggo th. 39 (sataoeneun).

Djrg. R. H. Enoh Lgno. 1901 f 2,30 kanggo kw. III, IV th. 38 & kw. I th. 39.

Djrg. H. Tamami Lgno. 2188 f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Djrg. Poeradipradja Lgno. 1888 f 0,80 kanggo kw. II th. 39.

Noe teu moendoet, teu dilebetkeun.

Adm. A.M.




Samboengan A. M. No. 15.

— — — — — — — — —

### SOLAT QOSOR.

Djalma anoe moesapir (anoe keur aja di panjabaan) meunang mondokkeun solat anoe rakaatna opat tjara asar djeung isja, didjieun doea rakaat saperti soeboeh. Tapi sjarat noe toedjoeh roepa koedoe katjoemponan.

Kahidji, koedoe dina njabana lalakon doea marhalah (doea pamondokan) koerang leuwih dalapan poeloeh pal atawa 120 kilo meter.

Kadoea, koedoe njaho kana wenangna mondokkeun solat dina keur njaba.

Katiloe, koedoe bener dina garadna (anoe dimaksoed) oelah karana rek masijat kajaning rek laladjo atawa rek nipoe djeung djaba ti eta.

Kaopat, koedoe poegoeh noe didjoegdjoeg, saperti rek nagih, atawa rek njoesoel anoe kaboer, sarta koedoe geus poegoeh doemoekna.

Kalima, niatna qosor koedoe dina nalika takbirotoel ihrom. Oge lamoen sjak (ragoe-ragoe) dina tengah-tengah solat wadjib koedoe didjadikeun opat rakaat.

Kagenep, oelah mamoem ka anoe moekim lamoen njaba ka Batawi teh oelah mamoem ka oerang Batawi.

Katoedjoeh, oelah beak waktoena masih aja dina djero solat.

Oge salilana aja di djalan sanadjan mangpoeloeh-poeloeh poë, teu aja halanganana solat Qosor, karana tjan nepi ka panjabaan, saperti djamaah anoe rek maroenggah hadji ka Baetoelloh.

### FAEDAH.

Djaba ti Qosroessolah (mondokkeun solat) aja tiloe roepa deui anoe wenang dipigawena koe anoe moesapir (anoe njaba). Kahidji, ngoesap choef (moezah). Kadoea, boeka tina poeasa boelan Romadon. Katiloe, djam'oessolah جمع الصلاة (ngahidjikeun solat), boh djama taqdim asar ditarik ka lohor, atawa djama tachir lohor ditarik ka asar. Nja kitoe deui magrib djeung isa beunang didjamakeun, boh taqdim atawa tachir.

Sjaratna djama taqdim teh aja opat perkara. Kahidji, koedoe tartib, ngaheulakeun anoe boga waktoe. Kadoea, koedoe niat djama nalika keur solat anoe ti heula. Katiloe, koedoe moealat (toeloej-toeloej) antara eta doea solat teh teu meunang kaselang koe solat soenat atawa ngawangkong pandjang. Tapi leuwih afdol lamoen qomat heula samemeh solat anoe kadoea.

mah rek dipasrahkeun ka Hitler dina tg. 28 April. Dina waktoe ieu seratan ditoelis tatjan katampa bedjana tina perkara eta pidato.

Roepa-roepa katerangan noedoehkeun jen Hitler engke dina pidatona bakal nerangkeun jen euweuh alesan keur F. D. Roosevelt make miloe tjampoer kana oeroesan di Eropa. Pikeun ngoeatan kateranganana, Hitler dina minggoe kamari ngiderkeun „sirkoelir" ka sakabeh nagara-nagara noe diseboet dina telegram Roosevelt tea. Eta sirkoelir ngamoeat pertanjaan-pertanjaan diantarana: „Naha nagara andjeun ngarasa diantjam koe Djerman?" Bagian noe panggedena geus mere djawab ka Hitler. Sawareh ngadjawabna teh djentre pisan koe ketjap „Henteu" diantarana Nederland; noe sedjen deui mere djawaban kalawan ati² pisan (diplomat) sapertina Roemenie. Aja gerentesna jen Hitler teh moal njaritakeun tina perkara telegram bae tapi oge tina oeroesan ekonomie djeung djadjahan. Kira-kirana eta biantara bakal meakkeun tempo koerang leuwih 3 djam.

Kari ajeuna oerang ngalongok ka sahabat „As-Rome-Berlijn" di Asia Wetan nja eta Djepang. Dina katompernakeun minggoe kamari ieu nagara kasoran djoeritna, malah aja kana doea tiloena kota di Tiongkok Tengah noe kareboet deui koe bangsa Tionghoa. Noe masih koeat balatantara Tiongkok teh di Tengah djeung di Kidoel. Ari di Kaler mah tjara di kota-kota Peking Tientsin, geus teu pati hebat teuing peperanganana teh ngan oekoer di hidji doea pagoenoengan. Ari noe masih tjampoeh mah di bagian Tengah djeung Kidoel. Sadjabana ti tarekah sorangan teh, Siang Kaisjek meunang bantoean ti nagara loear babakoena Roeslan. Ieu nagara ngabantoena teh lain bae koe parabot perang tapi koe mere Opsir² deuih.

MORAWI.




## Azas-toedjoean P. P. D. P.

Afdeling P. P. D. P. Banjoemas, pondokna tina Perhimpoenan Penghoeloe Dan Pegawainja, minggoe kamari geus ngajakeun konperensi di Tjilatjap, tjek pembantoena „Pemandangan". Dina eta gempoengan didadarkeun azas toedjoeanana P.P.D.P. noe kieu oenina:

1e. P.P.D.P. ngarasa boga tanggoeng djawab terhadep anggahotana, kadinesan djeung kaoelamaan,

2e. ngaloeloegoekeun kapentingan di djero dines,

3e. ngaloeloegoekeun kana agama Islam.

Koe pamaksoedan anoe kaseboet di loehoer tea, sakoer anggota koedoe bisa ngadjalankeun:

a. ngajakeun keurseus² Islam,
b. ngajakeun pagempoengan² keur kaperloean oemoem,
c. ngajakeun taman poestaka,
d. digawe babarengan djeung pamarentah djeung koempoelan² sedjen noe henteu matak ngaroegikeun ka P.P.D.P.,
e. ngalaksanakeun tjita² noe kaseboet bieu koedoe kalawan teu ngalanggar oendang² nagara.

P. P. D. P. henteu boga katjapangan „bersatoe tegoeh, bertjerai djatoeh" tapi „bersatoe tegoeh, kalau terpaksa berpisah djoega haroes tegoeh." (Morawi).

—o—

## Boepati ka Eropa.

Noeroetkeun redaktoer „Java-Bode" di Bandoeng Kangdjeng Boepati Tjiamis, Raden Toemenggoeng Soenarja, bade diparinan verlof ka nagri dingin. Ari djengkarna dina boelan Juni tg. 14 poë Rebo.

Tjek eta redaktoer keneh lamoen geus soemping ka Nederland rek ngadjadjah Eropa, ka Djerman sareng ka sanes² kota noe arageung.

Dina moelihna deui ka Indonesia bade njimpang heula ka Mekkah sareng Madinah pikeun njoemponan roekoen Islam noe kalima.

Ari Kangdjeng Tjiandjoer, R. A. A. A. Soeria Nata Atmadja, noe ajeuna keur masih keneh niis pimoeliheunana dina tengah² boelan Juli. (Morawi).

—o—

## Chobar Poentjak.

Kita poenja langganan dari Poentjak mengabarkan:

POENTJAK BERSENANG-SENANG, TAPI TIDAK MELOEPAKAN AGAMA.

Poentjak adalah satoe tempat pegoenoengan. Tapi dari indahnja pemandangan, serta sedjoekna hawa, banjaklah orang Europa jang kaja membikin pesanggrahannja disitoe.

Bisa dimengerti, bahwa banjak anak boemi poetera jang tergolong madjoe, mendapat pekerdjaan. Ma'loem, Poentjak ada terlaloe sepi, dan tidak ada sesoeatoe kesempatan jang dapat menggembirakan hati mereka itoe, laloe mendirikan perkoempoelan jang mereka beri nama „TAMAN-RAHAJOE", dan bertoedjoean: 1. Tooneel*) dan 2. MARHABA.

Doea-doeanja soedah sementara boelan ini berdjalan bagoes dan tidak koerang perhatian.

*) Pengharapan redactie, moga-moga toenil ini boekan membawa ke arah padang jang tida selaras dengan agama, tetapi mengoeatkan agama, jani tjonto² jang baik dalam ini djoeroesan.

Marhaba diadakan satoe minggoe sekali pada tiap² malam Djoemaat. (Bagoes red.)

Toedjoean TAMAN-RAHAJOE memang pertama kali akan menjebar semangat baik diantero pendoedoek Poentjak. Maka dari itoe semoea pertoendjoekkan, jang dibikinnja doea kali dalam satoe minggoe, selamanja GRATIS.

Hingga sekarang saban² pertoendjoekkan dapat perhatian besar dari pendoedoek toea moeda.

Tersiar kabar, bahwa perkoempoelan terseboet akan mendirikan lagi sesoeatoe badan fonds, jaitoe oentoek menoeloeng lid jang kematian atau lid jang dilepas dari pekerdjaan. (Bagoes sekali red.)

Moedah-moedahan perkoempoelan jg. bertoedjoean baik itoe mendapat kemadjoean dari Toehan Jang Maha Penjajang. Insja' Allah.

—o—

## Jaarverslag

### ROEMAH PERTOELOENGAN „RAKSA MITRA POETRA" TAOEN 1938.

Roemah pertoeloengan terseboet diatas, terdiri di kotta Tjiandjoer dalam tahoen 1937, bermaksoed hendak memberi pernaoengan dan peliharaan kepada orang² miskin jang beragama Islam, baik orang toea maoepoen anak-anak.

**Organisatie.**

Perkoempoelan dioeroes oleh soeatoe badan Pengoeroes, jang terdiri dari:

K. Boepati Tjiandjoer, R. A. A. Soeria Nata Atmadja, Beschermheer.
P. T. Patih Tjiandjoer, R.E. Somawirja, Adviseur.
Toean M. Wirasendjaja, Voorzitter.
Toean R. Mh. Koerdi, Vice-Voorzitter.
Toean R. Hadji Enoh, Penningmeester.
Toean R. Mahmoed Kartadilaga, Secretaris I.
Toean R Martadisastra, Secretaris II.
Toean M. Kdr. Sastraprawira, Toean R. Abdoelsoekoer, Toean S. Ali Marta, Mevr. Nji Raden A. Wiarsih. Leden.
Toean Achmad Rivai, Toean H. Sabandi, Toean R. R. Ardiwilaga, Commissie van Advies.

Dalam tahoen jang baharoe linjap Pengoeroes telah kehilangan doea orang anggauta jang amat besar djasanja kepada perkoempoelan, jaitoe Toean M a h m o e d K a r t a d i l a g a, karena pindah ke Bandoeng mendjadi Adjunct-Regentschapssecretaris, dan Toean R. R. A r d i w i l a g a, karena pindah mendjadi Wedana di Menes.

**Tentang Keoeangan.**

a. Penerimaan.

Penerimaan wang oentoek menjampaikan maksoed perkoempoelan teroetama didapat dari soembangan dari kaoem, mengambil dari pendapatan wang zakat dan fitrah dalam tiap-tiap boelan sekoerang-koerangnja f 50.—

Dalam tahoen 1938 penerimaan wang itoe sebagai berikoet:

| | |
|---|---|
| Soembangan dari Kaoem | f 900.— |
| dari Contributie dan vrijwillige bijdrage berdjoemblah | f 194,87 |
| (dari djoemlah wang ini ada f 13,44*) jang diterima dengan perantaraan s.k. Al-Moe'min). | ——— |
| Djoemlah | f 1094,87 |
| Kassaldo tahoen 1937 | f 115,82 |
| | f 1210,69 |

b. Keloearan.

| | | |
|---|---|---|
| Boeat menjempoernakan adegan | f 353,46 | |
| Ongkos² pemeliharaan miskin (makanan, pakaian d.l.l.) | f 543,68 | |
| Gadjih Beheerder | f 75.— | |
| Ongkos² Bestuur | f 2,85 | |
| | | f 974,99 |
| Sisa wang pada tg. 31 Dec. '38 | | f 235,70 |

Pemboekaan.

Roemah pertoeloengan moelai diboeka pada tanggal 31 Januari 1938, dan boeat sementara oleh Pengoeroes disediakan 1 roemah terdiri dari 5 kamar jang tjoekoep oentoek didoedoeki oleh koerang lebih 20 orang 1 kamar boeat goedang dan 1 dapoer tempat memasak.

Pada hari pemboekaan diterima 12 orang terdiri dari 5 keloearga semoeanja dari kotta Tjiandjoer. jang dalam perdjalanan tahoen 1938 berkoerang dan bertambah sehingga pada tanggal 31 December 1938 mendjadi 20 orang antara mana 6 orang anak-anak.

Dalam pertengahan tahoen 1938 oentoek Beheerder telah didirikan satoe roemah jang amat bersahadja sekali.

Djoemlah hari pemeliharaan dalam th. 1938 ada 5225.

Poekoel rata ongkos pemeliharaan dalam tahoen pemboekaan ini, menghitoeng dengan pembelian inventaris dan pakaian satoe orang dalam satoe hari terhitoeng 10 sen lebih sedikit.

Oentoek makanan sadja bilangan ini berdjoemlah koerang-lebih 7 sen, dan kalau menghitoeng dengan keloearan gadjih personeel mendjadi 12 sen koerang sedikit.

Tjaranja Rawatan Miskin.

Masing-masing orang boeat menambah pakaian kepoenjaannja mendapat badjoe dan kain jang sekadar baik, dan oentoek tidoernja satoe tikar satoe bantal dan satoe selimoet. Perempoean mendapat satoe lembar kain sembahjang (moekena). Jang mempoenjai kasoer atau barang-barang jang lain diidinkan oentoek dibawa.

Makannja satoe hari 2 kali menoeroet tarief makanan jang diperboeat atas nasihat Dokter soepaja mendjadi penambah kekoeatan dan kesehatan kepada mereka. Tiap-tiap satoe minggoe sekali mendapat daging dan telor asin dan ikan air. Tengah hari mendapat makanan dan air teh.

Orang-orang jang masih koeat bekerdja diperintah memasak nasi atau membersihkan pekarangan dan sedikit-sedikit bertjoetjoek tanam dipekarangan roemah, jang hasilnja oentoek mereka sendiri. Jang pandai memboeat pekerdjaan keradjinan, seperti jang dilakoekan di sekolah Boeta di Bandoeng. disoeroeh mengerdjakan demikian.

Pada tiap² hari diperintahkan mempeladjari dan melakoekan perintah agama sekadar jang bisa dimengerti oleh mereka masing-masing.

Kekajaan.

Kekajaan perkoempoelan terdiri dari: 1 bidang tanah terletak di kampoeng Tjimenteng, pinggir kotta sebelah oetara, disebelah kanan djalan regentschap Tjiandjoer-Tjikalong, asal wakaf dari Toean R. H. Enoh Adjunct-Hoofd Panghoeloe Tjiandjoer, loeasnja koerang lebih 280 toembak; 1 roemah kajoe atap genting jang mendjadi tempat tinggal Beheerder; 1 roemah kajoe atap genting (roemah petak) terdiri dari 5 kamar tjoekoep oentoek ditinggali 20 orang toea; 1 dapoer dari kajoe atap genting dengan berplester dan sepotong dipergoenakan boeat goedang. Barang inventaris hampir tidak ada ketjoeali perkakas dapoer dan keperloean penerangan, 1 medja, 2 korsi.

Personeel.

Pegawai terdiri dari seorang Beheerder mendapat gadjih seboelan f 7,50 mendapat vrij makan dan roemah, dengan berpengetahoean tjoekoep, baik tentang mengoeroes administratie maoepoen tentang agamanja.

Penoetoep.

Pengoeroes berpendapatan bahwa roemah pertoeloengan ini beloem mendapat perhatian jang tjoekoep dari saudara² kaoem Moeslimin boekti dari Boekoe Tamoe jang disediakan disana oentoek barang siapa jang mengoendjoenginja, sampai pada waktoe memboeat verslag ini, masih beloem ada isinja, ketjoeali koendjoengan pengoeroes sadja.

Dari sebab itoe pengoeroes berseroe: „Koendjoengilah roemah pertoeloengan itoe perhatikanlah pekerdjaan jang dilakoekan oleh kami, berilah sedikit pemandangan baik-tidaknja, dan kalau terdapat baik, berilah toendjangan kepada perkoempoelan ini soepaja bisa memperloeas rawatan miskin, ja'ni soeatoe kewadjiban jang menoeroet hemat kami haroes mendapat perhatian dari oemat Islam seoemoemnja."

Kalau dikehendaki pengoeroes selamanja sedia oentoek memberi keterangan jang lebih loeas.

Tjiandjoer, 2 April 1939.

Diperboeat oleh:
Vice-Voorzitter Roemah Pertoeloengan
R. M. P. di Tjiandjoer.
R. Mh. Koerdi.

—o—

## Islam Madjoe.

„Mindeng pisan katjaritakeun magarkeun teh agama Islam beuki lila beuki moendoer, tapi eta toedingan teh soelaja pisan djeung boektina," kitoe saoer djrg. Rasid dina mimiti biantarana di hareupeun „Perkoempoelan Islam" di nagri dingin.

Biantarana eta djago Islam teh dimoeat verslagna koe djrg. Kassana dina „Pemandangan".

Soepados oerang aroeninga kana kamadjoeanana Islam di nagara deungeun di dieu oerang moeat ringkesna eta verslag.

Babakoena noe dibiantarakeun teh nja eta kamadjoean Islam sarengsena perang doenja. Mimitina djrg. Rasid ngababar kaajaanana Islam di nagara² Arab, saperti: Saoedi, Iroq, Palestina, enz. Ti dinja njarioskeun Islam di Afrika. Noe ngagem Islam di Afrika kaler aja 90%. Noe kaasoep ka Afrika kaler teh nja eta Marokko Toenis, Libia, Mesir, Somali. Nja di eta wewengkon aja kana tiloena sakola Islam Loehoer teh di antarana Al-Azhar noe pangkahotna. Di Afrika koelon oge katjida matak njoegemakeunana. Kamadjoean Islam teh, nepi ka ajeuna geus aja kana 40%-na kaoem Moeslimin. Sedeng noe ngagem agama Karesten ngan 4%. Nja kitoe deui di Afrika-Wetan-Kidoel-Tengah matak reugreug. Komo di Afrika-Tengah mah nambahanana noe asoep Islam teh katjida lobana tina 2.100.000 dina taoen 1924 djadi 12.500.000 dina taoen 1930. Pendekna mah oerang Moeslimin di saloeroeh Afrika teh geus aja ⅔ tina tjatjah djiwana.

Toeloej djrg. Rosid ngadadarkeun kamadjoean Islam di nagara Gandhi (India). Ajeuna noe ngagem Islam aja 80 malioen, sarta ngabogaan ratoesan madjallah Islam sedeng lima belas taoen ka toekang — saoerna — ngan aja 15 malioen kaom Moeslimin India teh.

Tiongkok oge teu katinggaleun dina narekahanana soepaja Islam madjoe, boh koe ngajakeun pakoempoelan (aja 3000) boh koe biantara² dina radio atawa koe madjallah². Di ieu nagara kaom Islamna geus aja 20 malioen, malah ngabogaan Sakola Islam Loehoer sorangan.

Ari di Roeslan Islam teh saenggeus kaom kominis njekel paparentahan rada harese madjoena, koe lantaran kaom kominis mah anti agama. Malah loba badan² Islam noe diroeksak atawa dilarang. Djoemlahna Moeslim di ieu nagara aja 20 malioen.

Di Eropa oge Islam teh teu tjitjingeun, propaganda diajaan di oenggal nagara. Dina taoen kamari di Polen aja kongres Islam. Noe panglobana noe ngagem Islam di Eropa, di sabeulah Wetan-Kidoel (Balkan) saperti Albanie, Joego-Slavie, Boelgarie dj. Roemenie. Ajeuna Joego-Slavie keur narekahan njieun Sakola Islam Loehoer. Di Hongarie oge aja noe anoet kana Islam, ari loeloegoena Prof. dr. H. Abd. Karim Germanus, malah keur oesaha soepaja ngadeg masdjid di Boedapest — iboe kota Hongarie —.

Berlijn mah geus boga masdjid sorangan meunang oesahana Ahmadijah Lahore. Di Spanjol djendral Franco boga niat rek ngajakeun Instituut Islam di Cordova keur kaom Moeslimin. Noe pangkoeatna Islam di bagian Eropa-Koelon mah ngan Inggris. Londen — iboe kotana — geus ngabogaan masdjid di Woking. Noe gede djasana dina propaganda babakoena Ahmadijah Lahore.

Di kota Geneve (Zwitserland) dina taoen 1935 tg. 12 - 15 September geus diajakeun kongres Islam keur bangsa oerang Eropa dipingpin koe Amir Sjakib Arsalan.

Nagara Amerika oge teu katinggaleun diasoepan agama Islam sarta boeahna njoegemakeun, make geus aja ratoesan reboe noe aranoet ka agamana Alloh teh, malahan ngabogaan masdjid sagala di Brooklyn. Ari New-York ngabogaan madjallah Islam. Noe propaganda di kota Chigago Islam-Mission Ahmadijah Lahore.

Koe katerangan² di loehoer koe oerang sarerea kaoeninga jen Islam teh teu paeh tapi madjoe; moegi² sing saterasna. (M.).

*) Dina salebet 7 sasih Red.